# WAXBARASHADA DADWEYNAHA EE DUGSIYADA H/DHEXE SOOMALIYEED

## *Dhibaatooyinka Haysta Dunida Carabta*






# SAFKA SIDDEEDAAD 8

# MOOJUULKA SIDDEEDAAD

*Dhibaatooyinka haysta dunida Carabta*

Waa urur cashar diyaarinno ah, looguna talo galay in ay kaalmeeyaan barayaasha wax ka dhiga safka siddeedaad ee dugsiyada aasaasiga ah

Cashar-diyaarinnadaasi waxay ku salaysan yihiin mawduucyo hore ugu jirey manhajka safka 8aad, sida; Cilmiga Bulshada safka siddeedaad..... Dhibaatooyinka haysta dunida Carabta.

Moojuulkani waxa uu ka kooban yahay lix cashar-diyaarinood. Waxaana loofulin karaa siday isugu xigaan ama hadba siday u waafaqsan yihiin qorshe-maalmeedka baraha. Cashar-diyaarinnadu waa kuwa hoos ku qoran:

Casharka 1aad....... Dadka ku dhaqan dunida Carabta.

Casharka 2aad....... Quudinta dadka dunida Carabta.

Casharka 3aad....... Aqoonsiinta dadka ku nool dunida Carabta.

Casharka 4aad....... Shaqo-siinta dadka ku nool dunida Carabta.

Casharka 5aad....... Ilaalinta daryeelka caafimaadka dadka ku nool dunida Carabta.

Casharka 6aad....... Dunida Carabta: Dadka iyo khayraadka.

**Ujeeddooyinka waxbarashada.**

1. In la ballaariyo xiisaha iyo garashada ubadku u yeelanaayo gobolka ay ku nool yihiin iyo dhibaatooyinka ka hor yimaada dadka ay la nool yihiin.
2. In lagu kaalmeeyo ardayda sidii ay go'aamo waxtar leh uga qaadan lahaayeen sugitaanka noloshooda hadda iyo mustaqbalkaba.
3. In ardayda Dugsiyada H/Dhexe ka baxda lagu caawiyo sidii ay go'aamo caqligal ah uga gaadhi lahaayeen xulashada mihnadaha.

**Fikradaha aasaasiga ah ee la xidhiidha dadweynaha.**

1. Koritaanka degdegga ah, guurguurka iyo ilbaxnimadu waa saddexda dhibaato ee ugu waaweyn soona food-saaray dunida Carabta, kuwaas oo saameeya heerka cunto-soo-saarka, qaybinta, waxbarashada, caafimaadka iyo shaqo-siinta dadka gobolkan maanta iyo mustaqbalka.

2. Saddexdan arrimood ee aan kor ku soo xusnay way isku xidhan yihiin, waxay saameeyaan isbeddellada dadweynuhu sameeyo.
3. Dhibaatooyinka dadweyne ee ka muuqda heerka qaran, heerka qoysna way ka soo if-baxaan iyo waliba go'aannada ay u gaadhaan qoys ahaan, ama qof ahaan, taas oo muujisa isbeddelka.
4. In loo tilmaamo carruurta, in himilada ay higsanayaan ku xidhan tahay kolba waxay doortaan mustaqbalka.

Casharka oo dhammi waxay ku bilaabmaan "Fal bilow", waxaana ku xiga "Fal barasho", fidin iyo naqtiin taxane ah".

**Waxa jira falal badan oo la soo jeediyey oo ka badan inta aad isticmaali kartid.**

Ujeeddada laga leeyahay qorshayaashan waxay tahay in barayaasha la siiyo afkaar iyo dariiqooyin kala duwan oo ah kuwa ugu habboon ee ilaa heer ay adeegsan karaan. Guud ahaan, xoogga waxa la saaray (mudnaanta la siiyey) falka (waxyaalaha laga hadli karo.... waxyaalaha la qaban karo), gaar ahaan carruurta waxbaranaysa. Waxaannu isku daynay in aannu ku dhiirrigelinno carruurta iyagoo barahooda la kaashanaya in ay fikiraan, kana hadlaan, qabtaan, iskoodna xal ugu helaan arrimaha yaryar ee la soo kulma. Waxaannu aamminsan nahay in ay arrintani xiiso weyn ku abuuri karto ardayga kuna dhawaado in uu dareemo waxbarasho dhab ah. Dariiqaddan carruurta ayaa door weyn ka ciyaaraysa. Sidaas ayey ku noqonaysaa waxbarasho midho dhalisa.

Cabi Ibraahim Cawaale.

Maxamuud Maxamed Haddi.

Shamis Maxamed Nuur.

Tony Johnston.

Mashruuca Waxbarashada Dadweynaha.

Wasaaradda Waxbarashada & Barbaarinta.

Muqdisho, May 1983.

3

## CASHARKA KOOWAAD

*Dadka ku dhaqan dunida Carabta*

Ku bilow : Barashada Khariidada. Ku sawir sabuuradda khariidadan soo socota. (Ama u bandhig khariidad fudud oo tusaale ah. Khariidadan waxaad ku sawiri kartaa adoo isticmaalaya khad culus).




Doodda Fasalka: U weydii mid-mid carruurta in ay sawiraan waddammada kala duwan ee dunida Carabta.

U oggolow carruurta in ay ku sameeyaan sabuuradda liis ah waddammadaas.

U daa ama u dhaaf carruurta in ay ka doodaan waxay dunidani kaga duwan tahay adduunka intiisa kale.

Tusaale:

Luqada .............. Carabi (luqado kale).

Diin ................ Caqiidada Islaamka (caqiidooyinka kale).

Habka nolosha ........ Dhaqammada dunida Carabta.

Reer-baadiye.

Beeraley.

Reer-magaal.

Degaanka ......... Saxaraha ......... Dooxooyinka wabiyada, xeebaha, iwm.

Aswan
Wabiga Xayra
Niilka Buluuga ah
Wabiga Niilka Cad

Fal barasho: 1. Xaggee baa dadku u badan yahay.... Xaggee baase dadku ku yar yahay? (Baro halka culayska dadweynuhu u badan yahay).

4

Guud ahaan khariidada ku muuji dooxada webiga Niil.

Waa maxay webigan magacilsu?

Maxaa ka dhaca dhinaçyada (jiinka) ama hareeraha webigan?

Magacow magaalooyinka waaweyn ee ku yaalla hareeraha webigan....?

(Khartuum..... Qaahira..... Aswaan..... iwm.)

Maxaa dad badani u degaan agagaarka dooxada webigan?

Maxay dadku qabtaan, si ay u soo saaraan quudka noloshooda iwm.?

Guud ahaan khariidada ku muuji caasimadaha waddammada Khaliijka.

(Sida Baxrayn..... Kuweyt..... Imaaraadka.)

Maxaa dad badani u degeen, ama ugu nool yihiin dhulkani?

Maxay waddammadaasi soo saaraan?

Guud ahaan khariidada ku muuji wadiiqada dheer ee xeebta Badda Meditareenyanka iyo Xeebaha Badda Cas iyo Badweynta Hindiya.

Caasimadahee baa ku yaalla agagaarka xeebahaasi?

Carruurta ugu muuji khariidada Caasimadaha:

Kaasabalanka.

Aljeeriya.

Beyruut.

Tuunisiya.

Cadan.

Jabuuti.

Muqdisho.

Maxay dad badani ugu nool yihiin agagaarka xeebahaasi?

Maxay qabtaan dadkaasi oo ay ku nool yihiin?

Hal webi oo muhiim ah baa inoo haray. Carruurtu ma malayn karaan kuu yahay webigaasi? Ku muuji khariidada webiyada kala ah (Dajla iyo Fuuraat) iyo magaalada Baqdaad?

Dad aad u yar ayaa ku dhaqan lama degaannada kulul. Khariidada ku muuji lama degaannada waaweyn ee ku yaalla dunida Carabta..... Waaxda lama degaanka Sacuudi Caraabiya.... iyo lama degaanka weyn ee Afrika.

Maxay dad tiro yari ugu nool yihiin lama degaannada kulul.

Maxay dadkaasi qabtaan oy ku nool yihiin?

Waa maxay dhijaamuhu (oasis)?

2. Immisa dad ah ayaa ku nool dunida Carabta?

**Jaantuskan ku sawir sabuuradda.**




Waa kuwee waddammada ugu dadka yari?
(Ka yar 5,000,000 milyan) ............................ Lubnaan.
Joordan.
Liibiya.
Muritaaniya.
Kuweyt.

Waddankee baa ugu dad badan ........................ ?
Waa kuwee waddammada kale ee ugu dadka badanī ... ?

1980
Masar ...... 42 malyan.
Marooko ...... 20 malyan.
Aljeeriya ...... 10 malyan.
Suudaan ...... 18 malyan.
Ciraaq ...... 13 malyan.

3. Sidee buu u kordhayaa xawliga taranka dadka ku dhaqan dunida Carabtu? Ka muuji sabuuradda jaantuskan fudud ee soo socda . . . . .




DADWEYNAHA DUNIDA CARABTA......0–2000.

Samayntii Jaamacadda Carabta.

XADDI KORORKA
2.86

DADWEYNUHU WUXUU LABA LAABMAYAA 24kii SANADOODBA MAR.

Dadweynaha ku nool dunida Carabta waxay tiradoodu labanlaabmi doontaa sannadka 2000.

Ku dhiirrigeli carruurta in ay dib ugu noqdaan taswiirihii hore.

Immisa dad ah ayaa ku noolaan doona Suudaan sannadka 2000?
Immisa dad ah ayaa ku noolaan doonta Soomaaliya sannadka 2000?
(Tirada dadka ku dhaqan Soomaaliya waa 5 malyan imminka?)

Maxaa loola jeedaa?

Immisa ayay inaga qaadatay dhismaha guryaha aynu ku nool nahay imminka?
Immisa ayay inaga qaadatay dhismaha dugsiyada ay carruurteennu dhigtaan imminka?
Immisa ayey inagu qaadatay dhismaha isbitaallada aynu u baahan nahay?
Aynu biyaha ka heino?

**Maxaa dhici doona 20ka ilaa 25ka sano ee soo socda?**


7
*Ra'yigii ugu dambeeyey ay Carruurtu ka fakiraan. Fiirso Caasimmadaheenna Qaarkood imminka iyo 2000 sano ee inagu soo fool leh*
Xaggee baynu uga helnaa dhul iyo biyo, guryo, waddooyin, koronto, dugsiyo, cisbitaallo . . . . . . . dadkaas oo dhan?
20
19
18
17
16
15
14
13
12
11
10
9
8
7
6
5
4
3
2
ALJEERIS
KASABALANKA
ALISKANDARIYA
BAQADAAD
QAAHIRA

**CASHARKA LABAAD**

*Quudinta dadka ku nool Dunida Carabta*



Ku Bilow : Sheekada biyo xidheenka Aswaan. sannad walba webiga Niil wuxuu ku fatahaa jiinkiisa (agagaarkiisa) Biyihiisuna waxay u sii qulqulaan dooxada hoose. Biyaha iyo carrada cusub ee uu xambaarsan yahay webigu waxay dhulka ka dhigaan dhul wax ka bixi karaan. Abuurka xabuubka ah iyo khudaarta ay beeraleydu beerato waxa quuta dadka reer Masar. Waayo ..... tirada dadka oo sii kordheysey awgeed, dawladda Masar waxay garatay in ay beeraan cunto badan. Sannado badan oo tegey dawladda Masar waxay goosatay in ay ka dhisaan biyo xidheen weyn webiga Niil. Biyo-xidheedhkaasi wuxuu waraabin doonaa dhul aan hore biyuhu u gaadhi jirin. Dhulkan cusubna waxaa lagu bilaabay beeritaan. Waxa jira dhul ku filan 4 malyuun oo dad cusub ah.

Dhismaha biyo-xidheenka weyn ee Aswaan wuxuu qaatay muddo dhan Toban sano.
Tobankaas sano ee la dhisaayey biyo-xidheenka Aswaan, waxa tirada dadka reer Masar ku soo biiray 10 malyuun oo qof.

**Doodda fasalka** Ku sawir sabuuradda fasalka taswiir fudud oo ah biyo-xidheenka Aswaan, weydiina su'aalahan soo socda ......

1. Maxaa ku dhacay socodkii biyaha webiga Niil, markii la dhisay biyo-xidheenka?
   (Har weyn ayaa ka samaysantay biyo-xidheenka gadaashiisa)
2. Wadartaas biyo-xidheenka gadaashiisa ka samaysantay waxay ku fiday dhul beereedkii dadka.
   Maxaad u malayneysaa in ay ku dhacday beeraleydii lahayd dhulka imminka ay ku fiday wartu?



3. Webiga Niil wuxuu xambaarsan yahay ...... dhoobo iyo carro. Imminka, haddii la dhisay biyo-xidheenka maxaa ku dhacaya dhoobadii wanaagsanayd?
4. Haddii 4 malyuun oo qof uu haqabtiray Dhaamkan cusubi, immisa dhaam ay Masar u baahan tahay 20ka sano ee soo socda si ay ugu dheelitirto dadkaas kordhaya?



XAGGEE BAYNU KU KA HELEYNAA DHULKA ?

**Fal barasho :**

A. Qayb layliyo xisaabo fudud ah.

HAL HEKTAR WAXA UU QUUDIYAA 4 QOYS.

$4\overline{)1,000,000}$

1. Ka soo qaad inay labo hektar oo dhul waraab ah quudiyaan 8 qoys sannadka oo dhan. Haddii dadweynaha waddanka ku dhaqan ay ku soo korodho hal malyan sannadkiiba ........ Immisa hektar ayaa loo baahan yahay in la falo, lana waraabiyo sannad walba ...... ?

Marka ardaydu dhammayso xisaabtan, weydii .......

1. Xaggee baa dhulkan cusubi ka yimid ...... ?
2. Xaggee bay biyo-waraabintu ka timid ..... ?
3. Kuma bixinaaya lacagta lagu falaayo iyo tan lagu iibinaayo bacrimiyaha (abuurka) ?
4. Kuma ayaa xannaaneeya ama quudiya beeraleyda inta ay goosanayaan abuurkooda ........ ?

2. Ka soo qaad in nus tan bacrimiye ah looga baahan yahay labo hektar oo dhul ah, si ay u laban laabato wax soo-saarka. Nus tankaa qiimihiisu waa 1000/—
Haddii la doonayo in la quudiyo hal malyuun oo qof oo cusub ....... Immisa bacrimiye ayaa loo baahn yahay? Waa immisa qiimahiisu ....... ? (Xusuusnow waxa joogta 8 qof labadii hektar oo dhul ahba.)

HAL TAN = 4 HEKTAR
HAL TAN = 2000 So. Sh.

JAWAAB. =

Marka ardaydu dhammayso xisaabtan, weydii ........

1. Haddii ninka beeraleyda ahi isticmaalo wax-soo-saarkiisa oo dhan (abuurkiisa) si uu u quudiyo qoyskiisa, inna siiyo kii dhulka lahaa, xaggee buu ka helayaa lacagta u soo siinayo bacrimiyaha?
2. Waa noocee bacrimiyaha aan had iyo goor la isticmaali karin ...... ? Maxay u isticmaalaan?
3. Imminka qiyaas in dadweynaha dalkaa ku nool uu ku soo biirayo xaddiga ah nus malyan dad ah sannadkiiba. Sidee bay tani u badalaysaa xisaabaha kor ku qoran .......?
4. Dib u eeg sheekadii biyo-xidheenka Aswaan. Ka soo qaad muddadii la dhisayey biyo-xidheenka Masar oo ah 10 sannadood in dadweynaha Masar ay ku korodhay 5 malyan oo qof. Tani ma fududaysay horumarkii dalka?






B. Xallinta dhibaatooyinka fud-fudud qaarkood.

(Tilmaan Bare): Heerkan waa inay carruurtu fahmaan dhibaatooyinka asaaska ah ee soo food saara beeraleyda qaarkood, taasoo ah in dhul cusub loo dhalan rogo beero, ama kordhiyaan wax-soo-saarka dhulkii hore beeraha u ahaa. Koritaanka dadweynaha ee joogtada ahi wuxuu taako ku yahay sidii dariiqooyinkan loogu heli lahaa xal. Qaybta casharkani waxay fidineysaa shaqadii iyo fikradihii hore loo gaarsiiye ardayda safka lixaad.

Soo bandhigidda qaybtani waxay tahay :

Hay'adda caalamiga ah ee qaabilsan cuntada iyo beeruhu ee Qarammada Midoobey (FAO) waxay ka shaqaynaysaa sidii ay uga caawin lahayd beeraleyda kordhinta wax soo-saarka. Halkan waxa ah dhibaatooyin badan oo ururku sheegay inay soo food saartay dadka beeraleyda ah e ku nool gobolkan :-

Beeraley reer Tuuniisiya ah .... "Anigu waxaan leeyahay dhul ah 3 hektar, laakiin beerteydu waxay u qeybsan tahay toddoba qaybood oo yar-yar, kuna kala firirsan tuuladayda. Maalin walba waxaa iga luma waqti badan u-kala socodkooda. Haddii aan meel isugu geeyn lahaa goofafkayga ama qaybahayga waxaan isticmaali lahaa cagaf-cagaf yar, cunta badanna waan beeri lahaa". (Maka fikiri kartaa siyaabaha aad u caawin karto beeraleydan?)

2. Beeraley reer Aljeeriya ah .... "Waxaan leeyahay beer aad u yar. Run ahaantii mahayo shaqo igu filan oo i mashquulisa waqtigayga oo dhan. Waxaan beeraa cunto cunitaan ugu filan qoyskayga. Sidee baan u beeri karaa cunto badan?
(Maka fikiri kartaa dariiqooyinkii aad ku caawin lahayd ninkan beeralayda ah?)

3. Beeraley reer Masar ah .... "Anigu ma lihi beerta yar ee aan ka shaqeeyo. Waxaan ka ijaartay dhulkan beertu ii tahay imminka nin taajir ah oo ku nool caasimadda. Sannad walba in ka badan kala badh oo badh waxaan soo saaro waxay ku baxaan ijaarka dhulka. Maxaan aad iskugu dhibayaa haddii wax soo-saarkayga badani u faa'iideynaayo ninka dhulka iska leh oo keliya?
(Maka fikiri kartaa hababkii aad ku caawin lahayd ninka beeralayda ah?)

4. Beeraley reer Sacuudi ah .... Sannadihii aynu soo dhaafnay waxaan bilaabay inaan dhulkayga ku waraabiyo biyaha keliga (kanaalka). Markay qoraxdu ku dhacdo dhulka biyuhu way uumi baxaan. Ka dibna dhulkii cusbo ayaa ku dhalata, abuurkana baabi'isa.
(Maka fikiri kartaa driiqooyinkii aad ku caawini lahayd ninkan beeraleyda ah?)

5. Soomaali reer miyi ah ...... "Sannadkan ayaxu aad buu u badan yahay, wuxuuna cunay wixii daaqa ahaa oo dhan. Imminka waa in aan iibiyo xool-ahayga qaarkood, ka hor inta aanu xilliga jiilaalku soo gelin. Sidaa awgeed, suuro gal ma aha in aan kordhiyo xool-ahayga". (Ka hor fikir siyaabihii aad u caawin lahayd ninka reer miyiga ah?)



Marka ay ardadu ka doodeyso dariiqooyinkii ay ku caawin lahaayeen dadkan waa in ahmiyad gaar ah la siiyaa in mucaawinadu u baahan tahay waqti iyo maalgelin. Koritaanka dadweynuhu ma sugayo waqti..... sidoo kale waxa soo biiraya carruur aad u fara badan una baahan xannaanayn iyo daryeel guud.

C. **Qoys yaaban:**

Khaliif iyo marwadiisa Caasha, waxay leeyihiin siddeed carruur ah oo waaweyn. Dhammaantoodna waxay ku nool yihiin waxa ka soo baxa beer yar oo ay leeyihiin, kuna taalla dooxda (valley) webiga Niil. Haatan carruurtii da' bay gaadheen oo kii ugu weynaa carruurta uu jecel yahay in uu guursado. Laakiin, ma jirodhulku filan oo qaada dhammaantood. Afartii carruur ahayd ee ugu waawevnaa waxay goosteen in ay ka tagaan beerta oo ay u dhoofaan caasimadda si 'ay u helaan shaqo. Siddeeddii carruur ahayd afar baa tegey, afarna way soo hadhay.





●●●● = QAAHIRA
2-6 = KORODH 300%

1. Markii Khaliif iyo Caasho oo ah marwadiisii ay bilaabayeen beerta waxay ahaayeen labo qof. Imminka afartii carruur ahayd ee ku hadhay beerta waxay ka dhigeen tirada dadka lix. Tiradii dadka beerta joogay miyey korodhay mise way dhacday? Waa maxay xaddi korodhku?
2. Afartii carruur ahaa ee tagey caasimaddu waxay kordhiyeen tiradii dadka ku dhaqnaa caasimadda Qaahira, laakiin way dhimeen tiradii dadka joogay beerta. Yaa beeraya cuntada ay u baahan yihiin kuwii tegey caasimaddu?





●●●● +4 = QAAHIRA

5,000,ooo
+ 4
5,1000,004

D. Baro taswiirtan fudud. Qiimaha xabbad rooti ah.

| Beeraley Abuur, Biyo Bacrimin | Bakhaaro | Gaadiid | Keydin | Mushtar | Makiinadle | Rootiile | Iibiye |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 10^s + 20^s | 20^s | 10^s | 5^s | 15^s | 10^s | 15^s | 1.50^sh |

## CASHARKA SADDEXAAD.

*Aqoonsiinta dadka ku nool Dunida Carabta*

Ku bilow: Barashada Sawirka.

(Fiiri: Dhismaha bayraamidka dadweynuhu waxa uu tusayaa dhinac lab ah iyo dhinac dheddig ah. Waxay u samaysan tahay sidii kuwii aynu ku soo marnay safka toddobaad.)




(Waa dhismo muujinaya qaybaha dadweynaha oo da' da' ah, sida 0-4.....5-9 iwm. iyo inta qayb walba boqolkii ka jirta iyo qaybaha labka iyo dheddigga. Warbixintan waa tii ugu dambeysey ee laga helo tirokoobkii ugu dambeeyey ee wadammada Carabta ee Baxrayn, Kuweyt, Siiriya, Masar iyo Liibiya.)

B. Ku taswiir sawirkan sabuuradda ama ku muuji bayraamidka isaga oo ah warqad layman leh, ka dibna u sharax ardayda sida sawirkan loo sameeyey.

T. Ardayda weydii:

1. Boqolkii immisa ayaa dadweynaha ka yar 15 jir?
2. Boqolkiiba immisa ayaa ka weyn 60 jir?
3. Sideen u garan karnaa in koritaankani dadweynuhu yahay mid dhakhso ah?
4. Boqolkiiba intee dadweynahan ciidamin karta?
5. Intee carruur ah? Yaa wax siiya?

   Dadweynaha nuskii waa carruur. Ayaa quudiya?

6. Kuma ayaa caawiya ama xannaaneeya dadka 60 jir kor u dhaafay?

7. Maxay jaantuskani ka taraysaa waxbarashada?



J. U oggolow carruurta fasalka ku jirta in ay isku daraan boqolleyda da' kooxeedka 5 ilaa 9, 10 ilaa 14. (Kuwani waa in ay noqdaan boqolkiiba 30%). Tani waa da' dugsiyeedka dugsiyada hoose ..........

Haddaba, u oggolow carruurta in ay ka shaqeeyaan layligan:

Immisa carruur ah ayaa ku jira dugsiyada asaasiga ah ee Masar?
(Tirada dadweynuhu waa 42 milyan 3 u qaybi 42. Waxa soo baxay = 14 malyan).

Immisa carruur ah ayaa ku jira dugsiyada asaasiga ah ee Siiriya?
(Tirada dadku waa 13 malyan. 3 u qaybi 13 = 4.3 malyam.)

Iyo haddii ay waddankoda jecel yihiin............

Immisa carruur ah ayaa ku jira dugsiyada asaasiga ah ee dalkeenna?
(Tirada dadka ku dhaqan = 5 malyan 3 u qaybi = 1.6 malyan.)





X. Ma jirto sabab aynu halkan ugu dhaafnaa, waa in aannu u oggolaannaa carruurta in ay soo saaraan tirada barayaasha ee looga baahan yahay in ay ka dhigaan dugsiyada H/Dhexe ee carruurtu wax ku barato. Tusaale; aan soo qaadanno Masar. Waxa jira Masar 14 malyan oo carruur ah oo gaaray da' dugsiyeedkii. U qaybi 30 ....... tirada isku celceliskoodu waa:

460,000 fasal (qol)

Taas oo macnaheedu yahay....... in **loo baahan yahay nus malyan qolal ah**.

KH. U sharax ardayda in dunida Carabta ay jiraan wadammo badan...... (Gaar ahaan kuwa dhoofiya saliidda)...... Kuwaas oo dhamaan carruurta gaadhay da' dugsiyeedka hoose/dhexe lagu qoray dusigii.

(Tusaale: Ciraaq, Liibiya, Kuweyt) haddaba, qaar kale ayaa jira......

Carruurtu ha barato shaxda hoos ku qoran:



Boqolkiiba carruurta gaadhay da' dugsiyeedka ee isku qortay dugsiyada hoose/dhexe:

| | |
|---|---|
| Muritaaniya | 26 |
| Soomaaliya | 44 |
| Suudaan | 50 |
| Marooko | 72 |
| Masar | 74 |

Maxaa loola jeedaa middani? Miyaanay jirin dugsiyo ku filan mid walba?
Dugsigu ma ku qaalibaa waalidiinta qaarkood?
Mise waalidiintu ma arkaan wax sabab ah oo ay carruurtooda ugu diraan dugisga?



D. Tirada dadka dunida Carbeed imminka way kordheysaa (fideysaa)...... korodhsiimo ah 6 malyan sannadkiiba.

U oggolow in loo tababaro ama loogu deeqo;

Tirada qolalka fasallada cusub ee loo baahan yahay in la dhiso?
Tirada dugsiyada cusub (oo mid waliba ka kooban yahay 10 qol) ee loo baahan yahay in adhiso?

Si loo qoro ardayda dheeraadka ah.

6,000,000 u qaybi 30 = 200,000 waa barayaal cusub.
200,000 qolal cusub oo ah fasallo.
20,000 oo ah dugsiyo hoose oo cusub
Sannad walba.
Ilaa........?



Laakiin sidee bay yihiin kuwa aan weli la qorin dugsiga hoose?
UNUSCO waxay sheegtay in ay jiraan qiyaastii dunida Carabta 7 malyan oo carruur ah, gaadhayna da'dii dugsiyada hoose lagu qoraayey oo aan weli la qorin.
Maxaa dhacaya haddii sannadka soo socda carruurtan oo dhammi doonto in dugsi la qoro?
Hadda immisa dheeraad ah oo barayaal......fasallo iyo dugisyo baa dunida Carabtu u baahanaysaa?

R. Marka carruurta fasalka ku-jirta oo dhammi ka caajisto lambarradan badan ee adag...... weydii in ardaydu lambar iskood uga fikiraan. Lambarkaasina ha ahaado 54.

Boqolkiiba 46 tirada dadka waaweyn ee dunida Carabta ayaa wax qori kara waxna akhrin kara...... Boqolkiiba 54 kale waxna ma qori karaan waxna ma akhrin karaan.

HADDII TARANKA DADWEYNUHU U KORDHO SI CAADI AH..........
WAX MA BARI KARNAA........

KA BADAN

$\frac{1}{2}$



Mar-marka qaarkood aad bay ugu adag tahay carruurta in ay fahmaan sida ay wax aqoon la'aantu tahay.

U oggolow carrrurta in ay dersaan ama bartaan tusaalooyinkani......

1. Yuusuf waa beeraley, aad ayuu u shaqeystay, sannadkan lacag badan ayuu ka helay beertiisa. Yuusuf lacagtiisa wuxuu ku riday sanduuqa sariirtiisa hoosteeda yaalla. Wuxuuna ka baqaa (welwelsan yahay) waqti walba in laga xado lacagta. Laakiin Yuusuf wax ma akhriyi karo waxna ma qori karo.... Sidaa awgeed lacagtiisa bangiga ma dhigan karo. Ka fikir sidii Yuusuf lacagtiisu ugu kordhi lahayd haddii ay bangiga u ooli lahayd.....) Haddii uu Yuusuf awood u yeelan lahaa wax akhriska iyo wax qorista...... carruurtu ha dhammaystirto sheekada.



2. Maxamed waa xoolo-dhaqato (geel iyo ari labadaba), wuxuuna xoolihiisa qaarkood u iib geeyey sayladda ku taalla caasimadda.... halkaas oo uu rajeynayo in lagaga gato, kagana helo qiimo aad u fiican (sarreeya). Laakiin, Maxamed wuxuu u baahan yahay inuu gato caws jaban oo ay xooluhu ugu naaxaan inta uu iibka u helaayo. Nasiib-darro, nin sayladda jooga ayuu Maxamed kaga gatay gaari caws ah 300 oo shilin. Isla malintaas waxaa wargeyska ku qornaa gaariga cawska ahi in uu yahay 100 shilin. Haddii uu Maxamed awood u yeelan lahaa in uu waxa akhriyo waxna qoro taasi kuma dhacdeen....... (Carruurtu ha dhammeyso sheekada.)

3. Madiina cunuggeedu waa jirran yahay oo waxa kaga dhacay "shuban", dhakhtarka isbitaalka joogana aad buu uga welwelsan yahay ilmaha yar. Waxaanu yiri: "Ma garanaayo waxaan iraahdo..... waayo waxaan u qoray ogeysiis tuulada oo dhan hooyooyinka ku nool oo aan ku leeyahay tallaala carruurtiina oo dhan". Laakiin Madiina wax ma akhriyi karto waxna ma qori karto. Haddii ay Madiina wax qori lahayd waxna akhriyi lahayd..... (Carruurtu ha dhammays-tirto sheekada.)

4. Xasan yarkiisii (wiilkiisii) wuu jirran yahay, wuxuu yiri: "Waa in aan u qaadaa isbitaalka caasimadda ku yalla, waxaan ka yaabanahay sidii ay qol ugu heli lahaayeen." "Waa in aan si degdeg ah u tago caasimadda". Xasan wuxuu tagi lahaa isbitaalka..... laakiin..... (weydii carruurta sida ay sheekadani murug ugu dhammaanayso..... iyo dadka wax akhriya waxna qora uga halis yar yihiin kuwa aan waxna akhriyin waxna qorin."

5. Aadan aad buu ugu baahan yahay in uu ka helo shaqo warshadda cudbiga ee magaalada ku taalla. "Waan garanayaa in aan shaqo qaban karo.... helayana lacag fiican" buu Aadan kula sheekeystay naftiisa..... laakiin markuu tegey warshadda oo uu la hadlay Maareeyihii warshadda..... Nasiib darro, Aadan wuxuu ogaaday in laga rabo in uu soo qoro arji..... Aadanna wax ma akhriyi karo waxna ma qori karo. (Sidee buu Aadan u qooma-meeyey wax akhris la'aantiisii iyo wax qoris la'aantiisii.)

6. Madiina walaasheed baa warqad uga timid. Markay Madiina heshay warqadda, waxay ula tagtay saaxiibteed Xabiibo, si ay ugu akhrido warqadda. (Waayo Xabiiba waxay maqashiisan tahay ama ogtahay xogtii Madiina oo dhan.) Waa lagama maarmaan in ay Madiina warqadda ka jawaabto..... waa in ay arji qoraha lacg siisaa.... laakiin Madiina ma rabto in ay Xabiibo ka ogaato waxay warqadda ku qortay. (Sidee bay noloshu ugu adag tahay ama ugu qaalisan tahay kuwa aan wax qori karin waxna akhriyi karin?)

7. Cali wuu xishood badnaa.... markii walaalkiis xanuunsaday, waxa uu jeclaystay in quraan la saaro. Cali wuxuu tegey tuulada si uu uga soo helo Sheekh. Imminka qof waliba wuxuu ogaaday Cali inuusan wax akhriyi karin waxna qori karin. (Nebigii baa yidhi waa in qof waliba quraanka iyo Ilaahayba barto) "ALLAAH". Dariiqadee baa akhrisku u caawiyey Muslimka si uu ugu haggaamiyo si fiican iyo nolosha Diinta? Nebi Maxamed baa wuxuu yidhi "Ka raadi cilmiga ilaa Shiinaha", maxay faa'iido ugu tahay dadweynaha in loo helo cilmi?

## CASHARKA AFARAAD.

*Shaqo siinta (Shaqaaleynta) dadka ku nool Dunida Carabta)*




Soomaaliya, carruur badan oo ah safka siddeedaad (8) waxay ku joojiyaan waxbarashadooda halkaas. Sannadka danbana waxay radsadaan shaqo. Sidaa darteed ayuu casharkani muhuuim ugu yahay.

**Ku bilow.**

1. U oggolow ardayda aad ka xulatay kuwa ka baxay sannadkan dugisga in ay ka hedlaan waxa ay rajeynayaan, ama rabaan in ay qabtaan sannadka soo socda. Carruurtani ha ku taxaan, ama ha ku qoraan sabuuradda shaqooyinka ay rabaan, ama filayaan in ay helaan.
2. Ku dhiirrigeli carrurta fasalka ku jirta in ay qoraan shaqooyinka kala duwan ee ay og yihiin ama garanayaan in ay jiraan ama laga helayo beeshooda..... ama ay u malaynayan in laga helayo magaalada ugu dhaw. (Liiska wiilasha iyo ka gabdhaha waa in ay ka muuqataa waxyaalaha xiisaha leh ee ay ku kala geddisan yihiin.)

**Fal barasho.**

B. Maaweelo kulan.

U qaybi fasalka laba qaybood oo ah kuwa shaqaysta (shaqaalaha ah) iyo kuwa shaqo raadiska ah.

Weydii kuwa shaqada bixiya in ay soo qoraan su'aalaha ay doonayaan in ay weysiiyaan dadka shaqada u soo doonanaya meelahan.

| **Shaqada Warshadda.** | **Shaqo Xafiis** | **Shaqada Beeraha** |
|---|---|---|
| Khibrad shaqo. | Awood u lahaansho qoraal fiican. | Khibrad hore. |
| Fahamsanaanta shaqada. | | Aqoonta abuurka iyo xoolaha. |
| | Meelaynta waraaqaha | |
| Caafimaadka shaqaalaha. | Awood uu kula shaqayo shaqaalaha kale | Awood hawl-karnimo. |
| | | Heegannimo. |
| Daacadnimo iwm. | La isku halayn karo (Aamini karo) | |

Weydii shaqo sugayaasha in ay sameeyaan liis la mid ah ama u eg, laakiin waxyaabahaas ay doonayaan in ay yidhaahdaan, waa in ay yihiin shaqada uu rabo.



**Tusaale:**

| **Warshad** | **Xafiis** | **Beeraha** |
|---|---|---|
| Waxaan ahay hawl kar | Waxaan ahay nin dhisan oo nadiif ah. | Waxa aan jeclahay shaqooyinka dibedda. |
| Diyaar baan u ahay aqoon kororsi. | Waxaan dugsiga ka haystaa natiijo fiican. | Waxaan leeyahay waayo aragnimo beereed. |
| Waa immisa saacadda shaqadu? | Waa immisa mushaharku? | Waa maxay nooca shaqada aan qabanayo? |

Lammaanee labadii kooxood. Kana xulo kooxahan midba hal si midba midka kale wax ugu waydiiyo fasalka hortiisa. Dhammeystir qaybta casharkan . . . wuxuu warsanayaa carruurta in ay ka caawiyaan sida uu u qori lahaa waxyaabaha loo shaqeeyuhu ka rabo u shaqeeye wanaagsan . . .

Maskax fiican.
Shaqo jacayl
Maskax furan.
Hawlkarnimo iyo
Daacadnimo iwm.

Ku dhammeystir casharkan adoo ka caawinaya carruurta in ay qortaan warqad fiican oo ay ku codsanayaan shaqo.

T. Barashada sawirka. Yaa shaqeeya?

Dheddigga Labka



Doodda Fasalka:

1. Wadammada horumaray waxa jira haween aad u fara badan oo shaqeeya.
   Waa maxay shaqooyinka ay qabtaan haweenka ku dhaqan wadammada kala ah Jabbaan, Ameerika, Kanada, Yurub, shaqooyinkaas oo Soomaaliya macduun ku ah (ama ku yar)?
2. Maxay haween-yar oo Carab ahi uga shaqeeyaan meelo ay mushahar ka helaan?
   Haddii aannu ku darno beeraha xaaladdu ma is beddelaysaa?
3. Soomaaliya waa maxay shaqooyinka ay haweenka iyo ragguba qabtaan? Maxay ku kala duwan yihiin?
4. Dunida Carabta raggu ma jecla fikradaha ah in ay "Dumarku shaqeeyaan"?
   Ma u fiican tahay dumarka shaqadu? Mise uma fiicna? Maxaad u malaynaysaa? Waayo?
   J. Maxay dalkeenna shaqa heliddu u sii adkaanaysaa3
   Weydii (ama u bandhig) su'aashani fasalka, kuna tax jawaabahooda qaarkood sabuuradda. Ka dibna ha fiirsadeen "Tijaabadan" soo socota . . .

Muumin wuxuu yidhi .... 1. "Waxa jira shaqooyin . . . laakiin waxa ka badan dadka soo codsanaya. Dadweynaha Soomaaliyeed waxa lagu qiyaasay inay sannadkiiba ku kordhayso 140,000 oo qof. Tan macnaheedu wuxuu yahay in qof walba loo helo shaqo. Maxaa dhacaya hadii wiilal badani ka shaqeeyaan beerta qoyska? Isla markaana gabdho badani guursadaan? Laakiin xataa haddii aynu abuurno 20,000 oo jago sannadkiiba, dhibaatadu ma dhammaanayso. Dawlad walba oo ah dunida Carabta waxa lagu qiyaasay in ay ku kacayso qiimo ah 7,000 oo doollar shaqo siinta qof keli ah. Muxuu noqon doonaa qiimaha sannadkiiba Soomaaliya ay arrintan ku kacaysaa?

Cabdi wuxuu yidhi ...... 2. "Shaqooyinku way ka badan yihiin sidaynu moodeyno. . .laakiin waxaynaan u tababarin dad ku filan oo qabta shaqooyinkani"

(Waxaa la arkaa in Cabdi sax yahay, shaqooyinkani waa u furan yihiin dadkeenna. Xirfadahee loo baahan yahay?)

20,000
× 7,000
140,000,000



2,100,000,000
Shilinka Soomaaliga.



Nijaar.
Tubiiste.
Fuundi.
Makaanik.
Koronto yaqaab.

Shaqooyinkani waxay u baahan yihiin dad aad u fara badan. . .

Dhakhaatiirro.
Dhakhaatiirta ilkaha.
Dhakhaatiirta ka shaqeeya farmashiga.
Dhakhaatiirta soo saara daawooyinka.
Cusbitaallada.
Macallimiin ..
Injineerro (Noocyo badan oo kala duwan).

Faadumo waxay tiri ...... 3 Waa laga yaabaa Cabdiyow, laakiin marka aynu tababarno dad aad u farsamoyaqaan ah waa ay inaga dhoofaan, sidaasna waxaa inoogu sugan khasaare. . . isla markaana waa in aynu kharash gareyno lacag badan si aynu ugu tababarno dad kale. (Faadumo ma sax baa?) Maxay shaqaalaha khibrada lihi ugu dhoofaan wadammada khooriga Carabta (Gulf States?) Waa maxay mushaharka uu ninka dhakhtarka ahi ku qaataa Soomaaliya. . .? Waa maxay mushaharka uu ninka dhakhtarka ahi ku qaadan karo wadammada Carabta? Sidee bay Soomaaliya uga faa'iideysan kartaa dhoofitaanka aqoonyahannadeeda. Ma u xun tahay mise way u wanaagsan tahay arrintaasi Soomaaliya? Maxaad u malayneysaa?

Qaasim wuxuu yidhi .... 4. "Waxa jira shaqooyin khaas ah oo ay adag tahay sida lagu helaa . . . siiba kuwa caasimadaha iyo magaalooyinka. Waxaana kale oo jira shaqooyin badan oo ah kuwa beeraha taas oo ah meesha looga baahan yahay shaqooyinka, haddii aynnu doonayno in la beero cunto badan, mid la quuto iyo mid la dhoofiyaba. . . (Maxay dad da' yar oo badani ugu doontaan shaqooyin caasimadaha? Waa maxay noocyada shaqooyinku? Maxay dadka dhallinyarada ahi u neceb yihiin beeraha? Lacag badan miyey ku kaceysaa bilowga beertu? Sidee baa waddanku u samayn karaa shaqooyin badan oo beeraha ah?







Maxamuud wuxuu yidhi . 5. "Haa, waa adkaanaysaa sida shaqo loo helaa. . . adigu ma sheegi kartaa? Bal fiiri dadka oo dhami waa kuwa qabta shaqooyinka aan rasmiga ahayn, ama shaqooyinka dhimman oo qaata waqtigooda badhkiis" . . . (Maxamuud ma sax baa?) samee liis ah shaqooyinka aan rasmiga ahayn. . . gaar ahaan kuwa carruurtu ka qabtaan Soomaaliya. . . Laakiin waa xaaladda dadka qabta labada shaqo?



Xoog saar dooddani . . . 6. Marka tirada dadweynuhu korodhaba. . . waxaa sil adkaata sidii loogu heli lahaa shaqooyin dhammaantood. Marka dadku ka yimaadaan ama ka soo dhoofaan meelahooda oo ay yimaadaan magaalooyinka iyo caasimadaha waxaa abuurma dhibaatooyin, gaar ahaan dhinaca shaqooyinka. Midda qura ee ugu muhiimsan sababaha ay dadku la dhoofaan waa shaqo raadis,

*Maxaad ugu oggolaan weyday in uu fasalku booqdo beeshooda iyo in ay bartaan fursadaha shaqo helidda. . .*







CASHARKA SHANAAD

## *Ilaalinta Caafimaad-qabka Dadka Dunida Carabta*



Ku Bilow: Heerkani waxaynu ku ogaanay ama ku helnay dariiqada ugu wanaagsan ee loogu bilaabi karo casharkani oo kale in ay tahay. . .

B. Ku soo martiqaad fasalka mid ka mid ah kalkaaliyayaasha khibradda leh ee jooga bukaan-socodyada tan ugu dhaw. . .weydiina isaga ama iyada in ay si kooban ugu hadasho shaqada bukaan-socod—Eegtada ama ambulatooriyadu qabtaan. . .wakhtina sii si ay ardaydu ku weydiisato su'aalo markaas ka dib. . .(Su'aalahaasi ay ardaydu warsanayaan waa in ay noqdaan kuwa aad looga soo shaqeeyay booqashada ka hor. . .fasallada qaarkood ee ka dhisan caasimadaha waxay nasiib u yeeshaan in dhakhtar ka mid ah dhakhaatiirta ka tirsan Wasaaradda Caafimaadka uu yimaado fasalada siddeedaad si ay uga hadlaan caafimaadka.

T. Haddii ay taasi kuu suurtoobi weydo ku sawir sabuuradda taswiirtani soo socota. . .




Ku dhiirrigeli ardayda fasalka ku jirta in ay ka doodaan sababaha dhaliyey hoos u dhacani. .halkani waxa ku qoran sababo dhawr ah oo carruurta ama ardayda ka caawinaya dooddooda uu u qoray dhakhtar khabiir ahi. Halkani waxa hoos u dhacay dhimashada cudurrada faafa. . .waayo?

1. Dad aad iyo aad u badan ayaa iska tallaalay cudurradani iyagoo daryeelaya caafimaadkooda kana hortagaya cudurrada faafa.
2. Masar waxay horumar ka gaadhay daryeelka guud ee caafimaadka dadka, biyo nadiifinta iyo nadaafadda beesha. . . iyagoo siinayana tuubooyin qaada wasaqda iyo baabi'inta jeermiska faafiya cudurrada, sida Kaneecada, Dooliga (Jiirka). . . iyo Duqsiga.
3. Waa in la dhiso isbitaallo badan iyo bukaan socodyo eegto iyo in la tababaro shaqaale badan oo kala ah dhakhaatiir, kalkaaliyayaal iyo farsamoyaqaanno.
4. Waxaan siinay hooyooyinka iyo carruurtaba xanriaanooyin fiican, carruur tiro yar baa ku dhalata guryaha, kuwa badanina waxay ku dhashaan isbitaallada.
5. Waxaannu aad iyo aad u barnaa dadka sidii ay uga hortegi lahaayeen ama isaga celin lahaayeen cudurrada.

Ka hor inta aynaan ka bixin qaybtani, waxa lagama maarmaan ah in carruurta la xusuusiyo sababta qiyaasahani awgeed in xaddiga dhimashada ee dunida Carabtu uu aad hoos ugu dhacay. Xaddiga dhalashaduse sidaa hoos uguma dhicin. . .tasoo dhalisay xaddi kororka deg degga ah ee dadweynaha.

**Fal Barasho:**

1. Ardayda u sheeg:

Muqdisho waxa dhawaan lagu qabtay shirweynihii caafimaadka shaqaalaha. Dhakhaatiir badan oo ka kala socota dunida Carabta waxay ogaadeen in ay dhibaatada caafimaadku wada saameysay dhammaan. Shirkaas waxa ka soo qayb galay dhakhaatiir badan oo ka socday dalalka Carabta. (Ina mariya aynu dhegeysano shirkoodani, ka dibna waa in dhakhtar kastaba hadlaa, oo aynu hadalkeena ka jeedin karnaa.v. shirweynahaas.

Dr. Cusmaan .. "Sacuudi Caraabiya, weli hawlo badan ayaa maanta horyaala oo u baahan in wax laga qabto. Weli waxa jira cudurro faafa oo keena mararka qaarkood jirooyin iyo dhimashaba sida qaaxada (T.B.), Xundhurta, dabadhiigga (Typhoid). . Kaneecada iyo goryaanka, waxayna ku badan yihiin meelaha xeebaha, isla markaana nafaqo la'aanta cuntadu waxay ku dhacdaa dadka reer-miyiga ah"



1. Muxuu dadka reer miyigu khatar ugu sugan yahay xagga caafimaadka?
2. Waa maxay xarunta bukaan-socod-eegtada guurtaa? Xal ma u noqonaysa?
3. Sidee baa cudurrada aynnu kor u soo sheegnay looga hortegi karaa?



Dr. El Badri ....

"Weli waxa jira in hooyooyin iyo dhallaan aad u fara badani ay qabaan jirrooyin ay badanaaba u dhintaan. Run ahaantii, tani waa dhibaato na hortaagan. Hooyooyinkeenna qaarkood waxay dhalaan iyagoo aad u da' yar. . . kuwana iyagoo aad u da' weyn. Mararna dhalmada ayaa aad isugu dhow-dhow, taas waxay ku tusaysaa in hooyooyinku u dhintaan. . . nafaqo la'aan iyo dhiig la'aan labadaba. Haddii aynnu isku dayno in aynu badbaadino hooyooyinka iyo dhallaanka aadka u faraha badan leh, waa in aynnu dumarkeenna barno waxyaabahani. Waayo halkan waxaynu uga baahan nahay in la kordhiyo xarumaha bukaan socod-eegtada, gaar ahaan meelaha miyiga ah.

1. Sidee baa hooyooyinka wax loo bari karaa, haddii aanay waxna qorin waxna akhriyin?
2. Boqolkiiba immisa ayaa gabdhaha dugsiyada aada?
3. Aqoon maxay ah ayey hooyooyinku u baahan yihiin si loo helo qoysas caafimaad qaba?
4. Maxay lagama maarmaan ugu noqotay hooyooyinka baadiyaha?



Dr. Saleebaan .

Run baad sheegtay. Dhimashada carruurteennu dad bay u sarreysaa, dhibaatadan waxa ugu wacan tirada carruurta yar yar oo aad ugu badan dadweynaheenna. . .sida aad ogtahayba si dhaqso leh ayaa carruurtu u qaadaa cudurrada la kala qaado. Aljeeriya lacag aad u fara badan ayaa lagu kharash gareeyaa caafimaadka carruurta. . .taasoo keentay marmarka qaarkood in aanay u heli karin lacag dhibaatooyinka kale ee caafimaadka.

(Haddii xaddiga dhalmada hoos loo dhigi lahaa, ma caawin lahayd dhibaatadan Dr. Suleymaan haysata? Waa maxay dhibaatooyinka caafimaadka ee kale oo haysata Dr. Suleymaan? Ka fikir cudurrada maskaxda iyo dadka da'da weyn ee ku nool beesha. . .lacagtu waa dhibaato. . .had iyo goor. . .Guud ahaan muxuu xaddiga dhimashadu u hooseeyaa wadammada hodanka ku ah saliidda?)

Dr. Shaafi .... Laakiin meelaha ay ugu xun tahay waa carruurta baadiyaha, magaalooyinka waaweynse sidaa uma xuma. Waxaan ognahay Siiriya haddi aynnu eegno, waxyaabaha sahlan sida biyaha. . .tuubooyinka wasaqda qaada, guri wacan iyo wixii kale ee soo raaca. . .in caasimaddu yihiin meelaha caafimaadku ugu wacan yahay oo lagu noolaan karo. . . meelaha miyig ahna wax badan ayaa u dhiman. . .



Dr. Axmed ..... Waa hagaag. . . waan ognahay, laakiin uma sahlana sidaad moodeyso. . .waayo magaalooyinka ayaa haysta adeeg fiican. . .iyo caasimadaha oo haysta adeegayaal caafimaad oo fiican, sida isbitaallada iyo bukaan-socodyada casriga ah. . . sidaa darteed, dad badan oo reer miyi ah ayaa doonaya in ay yimaadaan oo ku noolaadaan caasimadaha, kuwaas oo culays ku soo kordhinaya magaalada maalin walba. Waxaan ka shaqeeyaa bukaan-socodka caasimadda, waxaan garan karaa sida shaqadu u kordheyso.

Dr. Barkhad ... Maxaad dadkiina reer-magaalka ahi ka cabaneysaan? Horeba caasimaduhu waxay haysteen dhakhaatiir iyo kalkaaliyayaal aad u badan. . .dhibaatadu waxay ka taagan tahay Jaamacadaha lagu tababaro takhaatiirta. . .waa caasimadaha. . .iyo dadkeenna reer-miyiga ah ee lagu tababaro caasimadaha oo aan jeclayn in ay ku noqdaan miyiga si ay uga shaqeeyaan. . .

(Ma haystaan caasimaduhu adeegayaal caafimaad oo fiican?
Ma haystaan dhakhaatiir iyo kalkaaliyayaal aad u badan?
Taasi ma soo jiidan kartaa in dad badani caasimadda ku soo biiraan? Sidee arrintan loo xallili karaa?)



Sawirkii ugu dambeeyay ee ay carruurtu wax ka baranaysay.



DERIS AMA BARO SAWIRKAN HOOSE....SOOMAALIYA....MUQDISHO IYO WADDANKA INTIISA KALE.

TAKHTARKA



1: 4600

MUQDISHO GUDEHEEDA

1: 37,000

WADDANKA INTIISA KALE.

FARMASIIYADA





1: 43,000

MUQDISHO GUDEHEEDA





1: 1,150,000

WADDANKA INTIISA KALE

CAAFIMAALIYE



1: 2400

MUQDISHO GUDEHEEDA

1: 16,000

WADDANKA INTIISA KALE

Ma kala saari karnaa dhibaatooyinka caafimaadka iyo kuwa dadweynaha ....... sida koritaanka deg-degga ah ee dadweynaha ....... guuritaanka faraha badan leh ee laga immanayo baadiyaha (miyiga) lana imaanayo magaalada iyo koritaanka dhaqsaha ah ee magaalooyinka.

Ma xallili karnaa midkood innagoon xallilin ka kale?

Maxay beeshiinu u baahan tahay si ay daryeelka caafimaadkeeda kor ugu qaado .......... ?

Ku caawi baraha samaynta liiska.

Sidee beeshiina loogu abuuri karaa deegaan caafimaad qaba oo ay ku noolaadaan? Samee liis kale.

Maxay labadan liisto ku kala duwan yihiin?

Sawirkii ugu dambeeyay ee ay carruurtu wax ka baranaysay.



Cimriga nolosha (isku darka ragga iyo dumarka): Aen soo qaadno waddamo ka mid ah dunida Carabta. Marka xaddiga dhimashadu u gaadho heer sare, khaasatan dhallaanka yar-yar iyo sabyaanta, waxa gaabta cimriga nolosha. Nesiib ahaan waxa ey cimri nololeedke qofku dheer-aanaysaa merke ay da'da carruurta waddammada dunide Carabte ku nooli ay dhaafto 5 seno. Ardayda heerkani ah ee ka weyn da'dani waxay filayaan in ay ku nooleadaan cimri ka dhaar isku celcelinta oo laga soo bilaabay wakhtiga dhalashada.



**CASHARKA LIXAAD**

*Dunida Carabta: Dadka iyo Khayraadka.*

Ku Bilow : B. Baruhu wuxuu sugi karaa maalin ka mid ah wakhtiga kalilsha ee dalkeenna Soomaaliyeed. Wakhti yar ka bacdi baruhu ha u saaro carruurta dibadda si ay khibrad ugu yeeshaan dabeysha, buska iyo ciidda.
Maxaa kacaya haddii aanay carradii sare ee fiicnayd ahayn? Waa maxay?

AMA T. Baruhu, ha u kaxeeyo ama ha geeyo carruurta ceelka ugu dhaw ama il biyood kii ugu dhaw, sidaa awgeed carruurtu ha fiirsato waxa dhacaya marka tiro badan oo dad iyo xoolaba isugu jira ay isticmaalaan dhulka (ceelka). Maxay u noqotay in cawska iyo dhirtuba ku yaraadaan agagaarka ceelka? Maxaa ku dhacay ciiddii kore ee dhulka.

AMA J. Haddii uu dugsigu ku yaallo agagaarka biyaha labada webi ee Jubba iyo Shabeelle fasalku ha tago jiinka webiga si ay u soo fiirsadaan midabka iyo in ay soo ururiyaan noocyo tusaale ah. Maxaa ka muuqda biyaha gunta jooga ku jira? Xaggee bay ka timid ciiddaani? Xaggee bayse tageysaa ciiddani?

Kala dood carruurta dariiqooyinka keena nabaad guurka gaar ahaan nabaad guurka ay keenaan Aadamiga iyo xayawaanku.

Ka sawir sabuuradda tusaaleyaasha hoose oo kale:

Nabad Guurka ay dhaliso Dabayshu





Nabad Guurka ay Dhaliyaan Biyuhu



Baabi'iyaan Dadka, Dabka, Xooluhu.

**Fal barasho :**

1. Ku daabac ama ku qor sabuuradda ereyga khayraadka (resource), ka caawi carruurta in ay sharxaan ereygan. Qaamuus ayaa ereygan khayraadkaad u macneeya "Kaalmo". Muxuu daweynuhu ugu baahan yahay ereyga?

Weydii ardayda inay ku sameeyaan sabuuradda liis sidan oo kale ah.

| | |
|---|---|
| 1. Dhulka aynu ku noolnahay. | Dood. Dhulka cuntada, abuurka iyo xoolaha, warshadaha, looxa. |
| 2. Biyaha | Dood. Waraabka xoolaha, isticmaalka aadamiga, cabbitaanka, dhaqitaanka, tubooyinka qaada wasaqda, nadaafadda, waraabitaanka, abuurka, abuuriddakalluunka. |
| 3. Macdanta | Dood. Macdanta shidaalka, isticmaalka dhuxusha, saliidda, gaaska dabiiciga ah, yuraaniyamka, macdanta lagu sameeyo alaabta. |
| 4. Ilaha tamaraha kale | Dood. Looxa lagu isticmaalo shidaalka, tamarta gaadiid ahaan laga helo xoolaha, tamarta laga helo dabeysha iyo |
| 5. Wax soo saarka Aadamiga. | Dood. Baahida aynu dadka kale u qabno waxa ka mid ah beeritaanka cuntada, sameynta alaabta, shaqo, iwm. |

Gabagebada liiskani iyo doodani baruhu waqti ha siiyo ardayda ay kaga hadlaan ereyadan.

Dadweyne teel-teel ah iyo

Dadweyne xad dhaaf ah.

Waxa lagama maarmaan ah inay carruurtu fahmaan odhaahyada oo ah kuwa lagu isticmaali karo xiriirka khayraadka iyo horumarintiisa. Waxaynu helnay dariiqo fiican ama hab fiican oo aynu ku fidino ra'yigani oo ah in inaynu weydiino ardayda. Maxaa dhici lahaa haddii ay Soomaaliya hesho ceel weyn oo saliid ah? Maxaa dhici lahaa haddii ay Soomaaliya horumar gaadhi lahayd? Ka dibna dadweynaha Soomaaliyeed sidee buu ahaan lahaa?

2. Ku qor sabuuradda mahmaahda Soomaaliga ah .... "Midho guntiga ku jira, midho geed saaran looma daadiyo" u qeybi fasalka shan kooxood, koox walba sii su'aal ku saabsan sheekada gaaban ee soo socota. U oggolow koox walba waqti ay ka fikaraan dhammaadka sheekada inta aanay kooxuhu warbixintooda fasalka keenin.

Warqadda koowaad (kooxda koowaad)
Khayraadka dhulka. Tuulada Abuu Bukir waxay ku taallaa cirifka saxaarada.



50kil sano aa tegey, tirada dadka, xoolaha iyo dhirtuba way kordheen, dhirtii mar bixi jirtey ..
Warqadda Labaad (Kooxda Labaad).

Ilaha biyaha: Ceelka "Waadi fakri" had iyo jaer wuxuu leeyahay biyo oo ma guro. Marka isticmaalka ceelka ee dadka iyo xooluhu kordhaaba heerka biyaha cealka "Waadi fakir" hoos bay u dhacaan ..............................................................................................

Warqadda Saddexaad (Kooxda Saddexaad).

Ilaha macdanta ...... Saliiddii ceelka Shinbil way gubatay. Caalkiina hadda waa qalayl. Lacagtii laga helay iibka saliidda ea ceelkla "Shinbil" waa la isticmaalay.
dadkii Shinbil ...........

Warqadda Afaraad (Kooxda Afaraad)

Ilaha tamarta. Waxa jirey kayn agagaarka magaalada "Mersut", marka tirada dadku korodho, soogaleytiguna kordho, waxa loo baahday qoryo shidaal oo badan (Firewood) .......

Warqadda Shanaad (Kooxda Shanaad).

Wax-soo-saarka Aadamiga: Caasimadda "Kundu", waxa jira dhallinyaro faro badan oo haysta shahaadada dugsiga sare.
Maalin walba dhallinyaradani (young man) waxay tuban yihiin ama lagu arkaa agagaarka makhaayadaha laga cabbo bunka (Coffae), ayagu waa mutacallimiin, laakiin aan shaqo haysan ........
Marka ay koox waliba warbixinta dhiibayso hubi in ay fahansan yihiin sida khayraadka loo khasaariyo, iyo noocyada qiyaasaha ah ae lagu kormaero ama lagu ilaaliyo khayraadka.

3. Leyli ah mustaqba.ka: (markii habboon)

U qeybi fasalka saddex qeybood una oggolow koox walba in ay doortaan hoggaamiya, waa in tusaale laga siiyo fasalka layli tababareedka sida habkan oo kale.

"Waxa jira habab kale duwan oo aynu kaga fikiri karno mustaqbalka dunida Carabta, sida dadweynahooda iyo khayraadkoodaba. Waxaynu u arki karnaa mustaqbalka in uu noqon doono mid farxad iyo yididiilooyin fiican leh ..... iyo in uu noqdo mid xun oon rajooyin lahayn, taas oo bur-bur iyo baaba' u keani karta. Waxaynu kaloo ka fikiri karnaa dariiqo dhaxe oo isugu jirta wax xun iyo waxsan labadaba. Bal aynu eegno ama dhowrno waxa uu mustaqbal walba la yimaado ama u ekaado (waxaannu aad ugu baahan nahay male-awaal fiican).

Koox walba waxa aad siisaa warqad adag sida soo socota, koox kastaan ha ka doodo waxa ay ula ekaato.

**Samee saadshe**

- Xaddiga dhalashu waxa uu noqon doona 7 - 10 (kunkiiba). Xaddiga dhimashadu waxa uu gaari doonaa 10 - 12 kunkiiba.
- Quwadda atomika iyo ta qoraxdu waa ay badan doonaan. Laakiin ilaha saliidu waa ay yaraan doonaan.
- Waxa la heli doonaa quwad dheeraad ah oo biyaha cusbada ah loogu beddeli karo biyo macaan.
- Waxa la heli doonaa biyo badan oo lagu waraabin karo dhul beereed aad u ballaadhan, abuurka iyo habka wax beeridu waxa ay noqon doonaan mid casriyeysan. Waxa keliya ee laga yaabo in ay jiri doontaana waa nafaqo darro.

**Dhexdhexaad**

- Xaddiga dhalashadu waxa uu gaari doonaa 14 kunkiiba. Xaddiga dhimashaduna 10 kunkiiba.
- Saliida barkeed waxa loo rabi doonaa isticmaalka warshadaha. Quwadda inteeda badan waxa laga dhalin doonaa tamarta qorraxda. Laakiin baahidu mid joogto ah ayey noqoneysaa.
- Biyuhu waa ay yaraan doonaan inta la beekhaamiyaana waxay ku filnaanaysaa cabitaanka oo keliya iyo waraabinta.
- Dhul cusub ayaa la beeri doonaa. Wax soo saarka dhul beereedkii horena kor ayuu u kici doonaa, laakiin waxa jira doonta cunto yari iyo qaybin xumo, taasoo keenaysa dad badan oo gaajo ku seexda.

**Xumo saadshe**

- Xaddiga dhalashadu waxay ku dhawaan doontaa 20 kunkiiba. Ka dhimashaduna waxa uu kor u dhaafi doonaa 18 kunkiiba.
- Ceelasha saliidu gabaabsi ayey noqon doonaan. Horumarna lagama gaari doono quwadda qorraxda iyo atomikada.
- Lama heli doono biyo nadiif oo laga haqab beelo. Cudurrada biyaha wasakhda ah waxa ay dhalin doonaan cudurrada faafa.
- Kororka dadweynuhu waxa uu noqon doonaa xad dhaaf. Macluusha iyo nafaqdarraduna waxa ay noqon mid joogto ah oo xaddiga dhimashada kor u qaadi doonta.

— 80% ayaa ku noolaan doona magaalooyinka waa weyn. Waxa la heli doonaa cunto jaban iyo guryo fiican oo wax weyn ka tari doona nolosha bulshada. Warshadeynta ayaa kordhi doonta kuwaas oo dad badani shaqo ka heli doonaan, rag iyo dumarba, taas oo kor u qaadi doonta dakhliga qofka.

— Carruurta oo dhami waxay heli doonaan dugsiyo ku filan. Wax akhriska iyo wax qoris la'aantu way dhammaan doonaan.

nabadu way hadhayn doontaa meel walba oo dalka ka mid ahba.



— 70% dadka magaalooyinka ayaa ku nool guryo aad u liita. Shaqo la'aantu hoos ayey u dhacday, laakiin, weli way adagtahay si shaqo loogu wada helo dadka aan xirfada lahayn weli, waxa jira dad badan oo macalluushan

— Boqolkiiba 90 carruurta ka mid ah ayaa dugsiyo heli doonta, nus sagaashanka ka mid ahina dugsiyo sare ayey heli doonaan. Aqoon daridu hoos ayey u dhici doontaa, laaklin 20% ayaan waxna akhriyi doonin waxna qori doonin.



— 60% dadka magaalooyinku waxay ku nool yihiin nolol aad u hooseysa. Adeegyada caafimaadku aad ayuu u liitaa. Shaqo la'aantu lama sheegi karo. Dakhliga qofku aad buu u hooseeyaa.

— 70% keliya ayaa carruurta dugsi ka heli doonta, qaar badan oo carruurta ka mid ah ayaan wax barashadooda dhammaysan doonin. 20% ka mid ah toddobaatankaas ayaa dugsi sare heli doona. Wax akhris la'aanta iyo wax qoris la'aantu aad ayey u sarreyn doonaan.

